# גרינינקע ביימעלעך



אונטער די גרינינקע
ביימעלאך
שפּילען זיך משה׳לאך,
שלמה׳לאך ......

.....................

או, מיר זאל זיין, ידישע
קינדערלאך
פאר אייערע כשר׳ע
אויגעלאך!

ח. נ. ביאליק

2-וועכנטלעכער אילוסטרירטער
## קינדער-זשורנאַל.

### אינהאַלט:




№ 1928 פעברואַר 28 (20) 10

אַרויסגעגעבן פון פאַרלאַג
„נייע יידישע פאָלקסשול״, ווילנע.

אַדרעס:
Wilno, Stefańska 24 m. 28.

אַבאָנעמענטס-פּרייז פאַר פּוילן: אַ יאָר (20 נומערן) — 7 גילדן, אַ 1/2 יאָר (10 נומערן) — 4 גילדן.
פאַר אויסלאַנד: אַ יאָר (20 נומערן) — 120 סענט, אַ 1/2 יאָר (10 נומערן) — 60 סענט

פּרייז פון נומער 50 גראָשן (6 סענט).

## שויז דערשינען

א נייע (אכטע) אויפלאַגע פון דער כרעס־טאָמאַטיע פאַרן IV און V ל. י.

# דאָס לעבעדיקע וואָרט

פון ש. באַסטאָמסקי און ז. רייזען.

דערלויבט פון בילדונגס־מיניסטעריום.

---

אינגיכן דערשיינט א נייער

# אריטמעטישער רעכנבוך

פון ש. באַסטאָמסקי

(איינפאַכע און געצענטלטע ברוכצאָלן)

צונויפגעשטעלט לויט די נייסטע קוועלן. א סך מאַטעריאַלן פאַר זעלבשטענדיקער ארבעט.

---

דער פאַרלאַג „נייע יידישע פאָלקסשול" האָט שוין ארויסגעגעבן פאָלגנדיקע קינדער־פיעסן:

1) פרילינג קומט . . . . 35 גר.
2) דער דין־תורה מיטן ווינט פון י. ל. פרץ (אינסצענירונג) . . . 25 גר.
3) שרה בת טובים פון י. ל. פרץ (אינסצענירונג). 25 גר.
4) דער פאַרשטערטער פסח פון שלום־עליכם (אינסצענירונג) . . . 50 גר.
5) פורים־שפילן (אחשורוש־שפיל און יוסף־שפיל). 60 גר.
6) פעטער שניער פון מ. בראָדערזאָן („גר. ביימ." № 2)
7) דער בינשטאָק—פון א. סאָזי „גר. ביימעלעך" 9—10 אויך א באַזונדערע פראַכט־אויסגאַבע. . 1,35 ג.
8) המן מיל צוגנבענען דעם גראַגער—נ. איינבינדער „ביימעלעך" № 7
9) אליהו הנביאס כוס—ה. רויזנבלאַט—„ביימעלעך" № 8
10) ווען דער לערעה איז ניטאָ—י. האַראָוויץ—„ביימ." 11.
11) דער הינער־שטרייק—פון שלום עליכם
12) זאַמלביכל „שול־טעאַטער" № 1
13) אַמאַליקע בעלי טובות ממיס „ביימ." 3—6.
14) וואָס מיר זיינען, בלייבן מיר—ל. האַראָוויץ—„גריי־נינקע ביימעלעך" נומ. 10 (20).



חבר! לייענסטו די

## „גרינינקע ביימעלעך"?

האָסטו געשאַפן אַבאָנענטן

—:: פאַר די ::—

## „גרינינקע ביימעלעך"?

געדענק, וואָס דו האָסט צו טאָן פאַר די

## „גרינינקע ביימעלעך"!

---

## משה צעשינסקי
## פון שיקאַגאָ
2720 W. Division str.

# קויפט

## אלטע יידישע אויסגאַבן,

וואָס האָבן א ליטעראַרישן ווערט.

ביי משה צעשינסקי באַקומט מען די

# „גרינינקע ביימעלעך"

און אלע אויסגאַבן פון פאַרלאַג

# „נייע יידישע פאָלקסשול"

# גרינינקע ביימעלעך

2=וועכנטלעכער אילוסטרירטער קינדער=זשורנאל

אונטער דער רעדאַקציע פון ש. באַסטאָמסקי.

נומער 10 (20) | 28 פעברואַר 1928 | צווייטער יאָרגאַנג


## אונדזער אַלבאָם



פורים = שפילער פון אַלטן יידישן פראַג.

(בילד פון יאָר 1741).

# דער שטיינהעקער

(יאפאנישע פאלקסמעשה).

אין די לאנג פארלאפענע צייטן האָט אין יאפאן געלעבט א שטיינהעקער, א גרויסער אָרעמאן.

ער איז געזעסן אויפן וועג און גאנצע טעג געהאקט שטיינער, געהאקט אָן אויפהער, סיי זומער, סיי ווינטער, אונטער רעגן און שניי, אין היץ און אין קעלט.

שטענדיק איז ער געווען טויט-מיד און טויט-הונגעריק.

פארשטייט זיך, אז צופרידן זיין מיט זיין מַזל האָט ער ניט געקענט.

— ווי דאנקבאר איך וואָלט דאָס געווען די געטער — האָט ער איינמאָל געזאָגט — ווען איך וואָלט זיך געקאָנט ווי-געהעריק אויסשלאָפן און צו-זאט אָפּעסן!.. עס זיינען דאָך פאראן אזוינע מענטשן, וואָס האָבן גענוג און זאט צו עסן... אָ, ווען איך בין אזא!?. איך וואָלט זיך מיר פונאנדערגעלייגט פאר דער טיר אויף ווייכע קישעלעך, אָנגעטאָן אין לייכטן זיידנס און וואָלט זיך אזוי זאָרגלאָז — רויִק געשמאק געדרעמלט... און וואָס צו עסן, וואָלטן שוין די דינער צוגעגרייט...

---

אין יענער צייט איז גראָד פארביי-געפלויגן די געטין מזל.

— דערהערט דעם אָרעמאנס טַענות, האָט זי אויסגערופן:

— זיין געבעט זאָל דערהערט ווערן!

און פלוצלונג איז אויפן וועג אויס-געוואקסן א פראכטפולער פאלאץ און דער שטיינהעקער איז געלעגן פאר דער טיר אויף ווייכע קישעלעך, אָנגעטאָן אין טייערע זיידענע בגדים, און ניט גע-פילט שוין קיין מידקייט, קיין הונגער, קיין קעלט. ס'איז אים געווען אזוי גוט, אזוי אָנגענעם!..

ביי א האלב שעה האָט ער זיך אזוי געבאָדן אין הַנָאה פון די אלע פארגעניגנס. מיטאמאָל האָט ער דערזען — עס פאָרט דער מיקאדאָ*). מוזיק שפּילט. אויסגעצירט אין גאָלד און אין זילבער, ליגט דער מיקאדאָ אויסגעצויגן אויף פוכענע קישעלעך פון א טראָג-בעטל...

די פאָרנעמסטע לייט, די שטארקסטע גבורים פון לאנד רינגלען אים ארום. ביים זייט אויף א ווייסן העלפאנד פאָרט די קיניגין.

דער אויפגעקומענער שטיינהעקער האָט מיט קנאה נאָכגעקוקט די פּראָצעסיע פון מיקאדאָ.

— אָט דאָס הייסט געלעבט! — האָט ער געזאָגט — ווען איך בין מיקאדאָ, וואָלט איך ארומגעשפּאצירט נאָך מיט א גרעסערן פּאראד! אך, ווען איך בין מיקאדאָ!..

און תיכף איז ער שוין געלעגן אין א גאָלדענעם טראָג-בעטל, אויסגעבעט מיט די שענסטע דיוואנען, באצירט מיט די טייערסטע איידלשטיינער. און ארום אים — מיניסטאָרן, לאפערס, קנעכט...

---

עטלעכע טעג נאָכאנאנד האָט די זון שטארק געברענט און געבראָטן. אלץ איז אויסגעטריקנט געוואָרן. דער וועג איז פארשטיינערט געוואָרן.

האָט די היץ דעם מיקאדאָ שטארק דערעסן.

---

*) יאפאנישער קיניג

האָט ער זיך געווענדעט צום מיניסטער, וואָס האָט געהאַלטן איבער אים אַ שירעם און געזאָגט צו אים, אָנווייזנדיק אויף דער זון:

— אָט דער גראָבער יונג מאַטערט מיך. איך קען אַזאַ באַציונג ניט פאַרטראָגן. זאָג אים, אַז איך, דער הערשער פון יאַפּאַן, באַפעל אים, ער זאָל זיך וואָס גיכער אָפּטראָגן!

דער ערשטער מיניסטער האָט איבערגעגעבן דעם שירעם אַ צווייטן הויפמאַן און איז אַליין אַוועק אויספירן דעם מיקאַדאָס שליחות.

באַלד איז ער אָבער צוריקגעקומען און געזאָגט:

— גרויסער מיקאַדאָ, הערשער איבער געטער און מענטשן, דיין פאַרלאַנג איז אוממיגלעך אויסצופירן. די זון מאַכט זיך ניט פאַרשטייענדיק און ברענט ווי פריער.

— מיין באַפעל מוז אויסגעפירט ווערן! — האָט אויסגעשריען דער מיקאַדאָ—אַ ניט וועל איך דיך באַשטראָפן! איך בין צו גאָט גלייך! און דו האָסט דאָך מיר אַליין געזאָגט, אַז פאַר מיר זיינען ניטאָ קיין אוממיגלעכע זאַכן. גיי! איך גיב דיר 5 מינוט, די זון צו פאַרלעשן, און **10** — מיר וועגן דעם צו מעלדן!

---

דער מיניסטער איז אַוועק און איז שוין צוריק ניט געקומען.

דער מעכטיקער שטיינהעקער איז רויט געוואָרן פאַר כעס.

— וואָס איז דאָס? — האָט ער גענומען פרעגן — איך, דער גרויסער הערשער, בין געצוואונגען אַריבערצוטראָגן די קאַפּריזן פון עפּעס אַ שטערן און ליידן היץ נאָר דערפאַר, וואָס אים ווילט זיך אַזוי!.. אויב אַזוי, הייסט דאָך, אַז די זון איז מעכטיקער פאַר מיר! איך וועל דאָס ניט דערלאָזן! איך וויל ווערן אַ זון!..

און — דער געוועזענער שטיינהעקער איז פאַרוואַנדלט געוואָרן אין אַ זון, אַ לייכטנדיקע און אַ פייערדיקע.

און ער האָט נעדאַרפט אויפהאַלטן ביימער, אויסטריקענען טייכן, ברענען די פּנימער ביי אַלע מענטשן און די פאַרשטויבטע נעזער ביי זיינע געוועזענע חברים...

פּלוצלונג האָט זיך אָבער אַ וואָלקן געשטעלט צווישן אים און דער ערד און געזאָגט צו אים:

— וואַרט אַ ווײלע, ליבינקער — דאָ טאָר מען ניט ברענען!

— וואָס?! האָט אויסגעשריען דער שטיינהעקער — דער וואָלקן איז מעכטיקער פאַר מיר? אויב אַזוי, וויל איך ווערן אַ וואָלקן!

---

און אַ נייער וואָלקן האָט זיך שטאָלץ אַוועקגעטראָגן צווישן די לייכטנדיקע שטערן און דער ערד.

קיינמאָל איז אָט דער וואָלקן ניט אַראָפּגעפאַלן אין אַ שטילן רעגן, נאָר שטענדיק מיט גוס און האָגל, באַגלייט פון דונער און בליץ. און דאָס געוויטער האָט ביימער מיט וואָרצל געריסן, ריטשקעס אין טייכן פאַרוואַנדלט און אויף אַלץ און אַלעמען אַ שרעק אַרויפגעוואָרפן.

נאָר איין פּשוטער פעלז האָט זיך קעגנגעשטעלט דעם כוח פון שטיינהעקער און האָט פאַרן וואָלקן קיין מורא ניט געהאַט.

פון זיינע שטייניקע זייטן פלעגן די

כוואַליעס אָנמעכטיק אָפּשפּרינגען. שוימענדיק בייז פלעגן זיי אויף אים ווידער אָנפאַלן. ער איז אָבער געשטאַנען פעלזנפעסט.

ער האָט פאַר די שטורעמווינטן קיין מורא ניט געהאַט, פון די בליצנפיילן פלעגט ער זיך אויסלאַכן.

— וואָס?! — האָט אויסגעשריען דער שטיינהעקער — אָט דער פעלז וויל מיך ניט פאָלגן? דאַן ווער איך אַ פעלז! איך מוז זיין מעכטיטער פאַר אַלעמען!

און ער איז געוואָרן אַ פעלז.

און דער פאַרוואַנדלטער פעלז איז געשטאַנען פעסט און שטאָלץ, אָן מורא פאַר זונענשטראַלן, אָן ציטער פאַר דונער-קנאַלן.

— יאָ — האָט זיך דער שטיינהעקער געטראַכט — איצט בין איך שוין געוויס מעכטיקער פאַר אַלעמען.

---

איינמאָל דערהערט ער פּלוצלונג טרוקענע קלעפּ פון אַ האַמער. ער האָט זיך אָנגעבויגן און דערזען: צופוסנס פון אים שטייט אַ שטיינהעקער, אַן אָפּגעריסענער, אַן אָפּגעשליסענער, אַזוי ווי ער איז אַמאָל געווען, און האַקט אָפּ פון אים אַ שטיק נאָך אַ שטיק. ווייזט אויס, אויף צו פאַריכטן דעם נאָענטן וועג.

— וואָס הייסט דאָס? — האָט שטאָלץ געפרעגט דער פעלז — אַן אָרעמער בעטלער, אַ נישטיקער ניקס, מאַכט מיר וווּנדן אין מיין לייב און איך קען זיך ניט פאַרטיידיקן? אָ, דאַן וויל איך ווערן ווי ער, כדי אַלץ צו באַזיגן!

און ער האָט זיך ווידער דערזען אַלס איינפאַכער אַרבעטער אויפן גרויסן וועג.

און ווי פריער האָט ער אַלץ כסדר געאַרבעט טאָג-איין, איין טאָג-אויס, אין אַלע צייטן פון יאָר, אונטער רעגן און שניי, אין היץ און אין קעלט.

ייריש — ש. באַסטאָמסקי.

---

# דאָס לייכטווערעמל.

גאָר אַמאָל האָט אין דעם בלומענבעכערל פון אַ הייליקן לאָטאָס-בלום געלעבט אַ לייכטווערעמל.

דער לאָטאָס איז געוואַקסן אין אַ קליינער שיינער סאַזשלקע. און די קלאָרע וואַסערן פון דער סאַזשלקע האָבן ליבלעך אָפּגעשפּיגלט די גרויסע בלעטער און די פּראַכטפולע לאָטאָס-בלומען.

ביינאַכט האָט דאָס ווערעמל געלויכטן אין לאָטאָס ווי אַ העל בריליאַנטן שטערנדל און דער לאָטאָס איז באַצירט געווען ווי מיט אַ קרוין.

און אַ סך יאַפּאַנער פלעגן זיך צונויפקומען אַהער צו דער דאָזיקער סאַזשלקע צו שפּיגלען זיך אין די צויבערפולע בילדער און צו באַוווּנדערן זיי. און ווייט-ווייט אַרום האָט מען וועגן אָט דעם צויבער-ווינקעלע דערציילט.

איבער די גרויסאַרטיקע רויִקע לאָטאָסן זיינען אַרומגעפלויגן כלערליי זשוקעס, ליבעלעס, פאַרשיידנאַרטיקע פלאַטערלעך און זומערפייגעלעך.

און אַלע האָבן זיי באַוווּנדערט דאָס פיצינק ווערעמל — וואָס איז בייטאָג געווען אַזוי קליין און מיאוס. זיי האָבן

ניט געקאָנט פאַרשטיין, פונוואַנען קומט צו אים דאָס פייערל.

זיי האָבן פאַרגעסן, אַז די מעכטיקע געטער, וואָס זיינען אַלץ בכּוח צו טאָן, האָבן דאָס אָנגעצונדן דאָס פייערל אין דעם לייכטווערעמל, וואָס האָט אַזאַ נישטיקן אויסזען.

און אַלע האָבן געגומען בעטן דעם לייכטערל, ער זאָל ווערן זייער קיניג.

זשוקעס, זומערפייגעלעך, פליגן, קאָמאַרן, ליבעלעס — אַ סך, אַ סך האָבן זיי זיך אַרומגעקלעפּט אַרום די ראָזע צאַרטע קרוינבלעטעלעך פונם לאָטאָס, און ניט אָפּגעטראָטן.

אָבער דאָס לייכטערל האָט געענטפערט: — ניין, איך קען אויף זיך אַזאַ פליכט ניט נעמען!... פאַר מיר איז גענוג, וואָס איך קען כאָטש אַ ביסל לייכטן און באַלייכטן דעם וווּנדערבאַרן גוטן לאָטאָס, וואָס האָט מיר מיין רו געגעבן.

די אינזעקטן האָבן זיך באַליידיקט אויפן לייכטערל. זיי האָבן זיך אָנגעבלאָזן און זיינען פון אים אַוועקגעפלויגן.

— אַ מיאוסער וואָרעם! — האָבן זיי זיך באַקלאָגט — מיר האָבן אים אַזוי פיל כּבוד אָפּגעגעבן און ער האָט אונדז כּמעט ווי אַרויסגעטריבן!... זאָל ער זיך זיצן אויף זיין לאָטאָס! ניט ער און ניט דער לאָטאָס, זיינען גאָרנישט ניט ווערט!

און לייכטערל האָט זיך דערווייל געלעבט אַליין און איז געווען צופרידן.

ווי פריער פלעגן זיך די יאַפּאַנער צונויפקומען אַרום דער שטילער סאַזשלקע און שפּיגלען זיך אין די שלאָפעדיקע לאָטאָסן, באַלויכטן מיטן צאַרטן סודותפולן ליכט פונם לייכטווערעמל.

די איבעריקע אינזעקטן האָבן דאַן אויך באַשלאָסן צו ווערן לייכטווערעמלעך און באַלייכטן די הייליקע לאָטאָסן. שוין לאַנג האָבן זיי געזען פונווייטן אויפן ברעג און צופוסנס פון באַרג פוקי-שימאָ די ווונדערשיינע פאַנזעס פון די יאַפּאַנער מיט די העל-באַלויכטענע פענצטער. און זיי זיינען געווען זיכער, אַז דאָס לייכטווערעמל האָט דאָס דאָרט באַקומען זיין פייערל, זיין הימלישן פונק.

און אַ גאַנצע מחנה פון זיי האָט זיך אַוועקגעיאָגט אַהין צו די באַלויכטענע פאַנזעס, און ווי אַ כמאַרע באַשאָטן די פאַרשיידנפאַרביקע יאַפּאַנישע ליכטערנעס... געוואָרפן זיך מוטיק אויף די פייערלעך און... געפאַלן, געפאַלן טויטע ווי אַ רעגן, מיט אָפּגעברענטע פליגעלעך...

און עד-היום אין די זומער-אָוונטן זעען די יאַפּאַנער ענלעכע זומערפייגעלעך, פליגלעך, פלאַטערלעך, וואָס פליען אין פאַרבלענדעניש אויפן פייער און פאַלן, פאַלן אָן אַ צאָל, זוכנדיק ליכט.

ייִדיש — ש. באַסטאָמסקי.



פרץ הירשביין.

# יאַפּאַנס פּעלדער.

(אַ בּחינה פון יאַפּאַן).

איך צי שוין פון אינדערפרי אָן פון טאָקיאָ קיין קיאָטאָ. באַלד איז שוין זונ־פאַרגאַנג, און עס קייטלט זיך נאָך אַלץ גאָרטן־איין—גאָרטן־אויס. בייטן לענג—בייטן ברייט, באַרג־אַרויף און באַרג אַראָפּ. באַרג־אַרויף גרינען טעראַסן. באַרג־אַראָפּ—ווי די ברייטע טרעפּ צו יאַפּאַנישע טעמפּלען. עס קען די בעסטע באַלעבאָסטע אַזוי שפּאָ־רעוודיק ניט צעשניידן אַ לעקעך אַ קיילעכדיקן, ווען זי האָט אַ פולע שטוב מיט געסט, יעדן גאַסט אַ קליינינקן חלקל לעקעך געבן, ווי מאַמע ערד האָט זיך דאָ געלאָזט צעטיילן אויף אַלערליי שטיקלעך ווינקלדיקע, דרייעקעדיקע און פירעקעדיקע... יעדער טייל באַזונדער איז אויף אַן אַנדער אופן באַאַרבעט און מיט עפּעס אַנדערש פאַרזייט.

יאַפּאַן האָט ניט קיין פעלדער, נאָר גערטנער. וואָס ביי אונדז איז אַ קאָרנפעלד, איז דאָ אַ קאָרנגאָרטן. ביי אונדז אַ ווייצנפעלד, דאָ — אַ ווייצנגאָרטן. און אַזוי די רייזפעלדער, גערשטן און האָבער. נישטאָ קיין אָרט פאַר ווילדגראָז, פאַר בערעלעך און שטעכעדיקע געוויקסן.

באַטראַכטנדיק די גלייכע, הויכע בייטן, דעם זויבערן אויפגאַנג פון די תּבואות אָדער גרינצייג—וואָלטן מיר געקענט מיינען, אַז דאָ וווינט אַ וווּנדערלעך פאָלק, וואָס באַאַרבעט די ערד מיט אַזוינע קלוגע מאַשינען, געטריבן פון עלעקטרי, אָדער מיט אַן אַנדער אויסדערוויילטער קראַפט: אַ מענטש גייט מיט אַ שטעקעלע ביים זייט און זינגט אַ זמרל און די אַרבעט טוט זיך אַוטאָמאַטיש אַליין. וואָרים ניט מיט הוילע הענט קען מען באַאַרבעטן אַזוי פעלדער, און אַזוינס פון דער ערד אַרויסרופן. נאָר מיט דער גרעסטער באַוווּנדערונג און מיט אַ גרויסער באַדויערונג זעט מען דעם מענטשן ביי דער אַרבעט. מע דערקענט, אַז ענגשאַפט, אָרעמקייט, דלות איז די קראַפט און די מאַשין, וואָס האָט זיך אין יאַפּאַנס פּויער אַריינגעזעצט.

ניט קיין פערד און ניט קיין אָקס העלפט אַרויס דעם פּויער ביי זיין אַרבעט. פון קיין פערד איז גאָר קיין רייד ניט. זעלטן, זעלטן ווען מ׳זעט אַפילו אין שטאָט אַז אַ פערד זאָל שלעפּן משא. דער מענטש, ער שלעפּט דעם שמאָל־לאַנגן וועגל משא, וואָס באַלאַנסירט זיך אויף צוויי רעדער אינמיטן. גאַנץ זעלטן שלעפּט דעם וואָגן משאָ אַן איינציקער אָקס, מיט אַ קיילעכדיקן יאָך אויפן קאַרק. גאַנץ אָפט העלפט אַ געטרייער הונט, אָדער צוויי הינט העלפן דעם מענטשן שלעפּן דעם וועגל משאָ.

אין פעלד—אין פאַרלויף פון אַ טאָג האָב איך געזען בלויז עטלעכע מאָל, ווען איין אָקס האָט געשלעפּט אַ שמאָל־שמאָלן אַקער און אויפגעריסן די צעווייקטע ערד, און ווייטער – מענטש אַליין! מאַן אָדער פרוי.

איר ווייסט ניט, ווער עס טוט די אַרבעט שווערער. מיר דוכט, אַז די פרוי אַרבעט אין פעלד שווערער. די געגנט, וואָס איך שרייב פון איר, איז קאַנאַליזירט. פון די טייכן ציט מען דאָס וואַסער דורך קאַנאַלן אין די פעלדער אַריין. די געגנט איז אַ בערגיקע און דאָס וואַסער דערגרייכט אומעטום. די סיסטעמע איז די בעסטע, וואָס איך האָב געזען. איידער מע באַדאַרף אַ שטיקל לאַנד פונאַנדעררירן, לאָזט

מען אויף דעם אַרויף וואַסער. מיט אַן ערדוואַנט איז דער שטח ערד אַרומגעצאַמט און דאָס וואַסער בלייבט שטיין און צעווייקט די ערד. ביז די קני אין בלאָטע שטייען מאַן און פרוי, מיט פשוטע גרויסע מאַטיטשקעס (אַן אויסגעבויגענער אייזן ווי אַ לאַנגער=קאָפּ אויף אַ שטעקן) און מיט דעם האַקט מען מאַמע ערד טריט נאָך טריט און מע קערט איבער די ערד=שטיקער. ווען אַפילו יעדער פויער האָט דורכשניטלעך פיר אַקער לאַנד, ווי מע גיט מיר איבער—איז שוין פאַראַן גענוג אַרבעט מיט אַזאַ אינסטרומענט די ערד עטלעכע כאָל אין יאָר פונאַנדערצורירן, ווייל ניט איינמאָל באַאַרבעט דער פויער זיין פעלד דורכן סעזאָן.

אָט זע איך, ווי עס ציען זיך שמאָלע, אויפגעשטאַנענע בייטן, און צווישן די בייטן—טיפע גראָבנס. אַזוי גלייך, אַזוי ריין! מע קאָן נישט האַלטן ריינער אַ שטח ערד, וואָס איז גרויס ווי אַ טיש. אין גראָבן איז עפּעס אַנדערש פאַרזייט, בעת אויפן בייט איז שוין דער שטרוי הויך און זאַנגען אַנטוויקלען זיך. און ווען די תבואה פון בייט וועט זיין פאַרטיק, וועט מען אויף איר פּלאַץ ווידער עפּעס זייען. און וואָס טוט נישט דער פויער, כדי עס זאָל וואַקסן! דאָ דעקט ער צו דאָס פעלד מיט אַ דינעם פלאַך שטרוי, דאָ שיט ער איבער די ערד מיט סאַליטרע, דאָ וואַקסט ביי אים עפּעס אונטער אַ ראָגעזשע אויף שטעקנס אָנגעצויגן און דאָרט וויקלען זיך געוויקסן אויף שטעקנס. אומעטום ביי דער אַרבעט דאָס אייגענע געדולד און די רויקע סיסטעמע.

וואָס נאָך קאָן מען פאַרלאַנגען פון מענטשן? וואָס נאָך קאָן מען פאַרלאַנגען פון דער ערד? איך האָב מיר געחידושט צו זען די שיינע פעלדער, די הונדערטער אַרומגעצאַמטע אַקער לאַנד אין צפון צי אין דרום אַמעריקע, ניי=זעלאַנד צי אויסטראַליע, וווּ מאָטאָרס האָבן געשלעפּט אַ שורה אַקערס אויף צען פוס ברייט. מאַשינען האָבן די זריעה געזייט. שפּעטער—די גרויסע שנייד= און דרעש=מאַשינען האָבן די תבואות געשניטן, געדראָשן און זעק אָנגעפילט. איצטער זע איך, מיט וויפיל שוויס מע עסט דאָ דעם ברויט.

און ס'איז קיין וווּנדער ניט. אַכציק מיליאָן נפשות געפינען זיך דאָ אין יאַפּאַן אויף אַ שטח פון גענויע זיבן הונדערט טויזנט קוואַדראַט מייל. ניט נאָר ערד איז טייער—אַ קערנדל רייז איז דאָ געצערטלט ביים פאָלק. און דעריבער זע איך אָפּט, ווי מע ברענגט צו בודאַן אַ מתנה עטלעכע קערנדלעך רייז. וואָס דען קען דער פויער ברענגען זיין גרויסן לערער און גאָט? וואָס דען אַנדערש, אויב נישט די פרוכט פון זיין ביטערער פּראַצע?

וואָלט דער פויער באַאַרבעט זיין אייגן שטיקל ערד, זאָל זיין אַפילו אַ פּאָר אַקער, וואָלט שוין אויך נישט שלעכט געווען. מיט אַזאַ באַשרענקטקייט, מיט אַזוי פיל איבערגעבנקייט צו דער אַרבעט, מיט ווייב און קינדער, וואָס העלפן—ער וואָלט שוין געהאַט זיין חיונה. איז אָבער די ערד ניט דעם פויערס. אין די אַלטע צייטן האָט די ערד געהערט צו דער מלוכה. איך ווייס נישט, ווי ווייט עס איז דעמאָלט געווען בעסער דעם פויער. צייטן זיינען געווען דעמאָלט אַנדערע. איצטער, זינט דער צייט פון דער נייער ערע—פון די זיבעציקער יאָרן פון לעצטן יאָרהונדערט, זינט דער מיידזשי=ערע, ווען יאַפּאַן האָט זיך אַ קירעווע געטאָן מיטן פנים צו דער מערב=ציוויליזאַציע, איז די ערד אַריינגעפאַלן צו פּריוואַטע אייגנטימער און דער פויער דינגט די ערד. ער צאָלט דעם אייגנטימער מיט פופציק פּראָצענט פון דער גערעטעניש. און דאָס איז אַ רויבערישע עקספּלואַטאַציע, ווען מע באַטראַכט, וואָס דער

פויער ברענגט אַרויס פון דעם קליינעם שטח ערד אין פאַרלויף פון יאָר. דאָס מיינט דאָך נישט פאַראַקערט, פאַרזייט, רעגן געקומען אין צייט, אַלץ אויסגעוואַקסן מיט נאַטורס חסד, מיט מאַשין געאַרבעט און דעם באַלעבאָס געגעבן זיין חלק. ניין, דאָ מיינט עס אַ קיילעכדיק יאָר אויפשטיין פאַרטאָג און אַראָפּ פון פעלד, ווען די זון פאַרגייט, איביינעם מיט ווייב און קינד ציען די אָדערן, די באַוואַסערונג, ווו מע באַדאַרף אַרבעטן ביז די קני אין בלאָטע. אין פריען פרילינג, ווען עס כאַפּן ביטערע קעלטן, שטייט דער פויער מיט זיינע רויט-געשוואָלענע פיס ביז די קני אין וואַסער. נישט קיין ווונדער, וואָס ער קריגט ווייטאָקן אין זיינע פיס.

צווישן די פעלדער ציען זיך שמאָלע, הויך-אויפגעשטאַנענע וועגן. דער פויער טראָגט זיין שפּע אויף די אַקסלען מיט קראָמעסלעס און אין צוויי קוישן. סיי ער און סיי זי נעמען אָן אויף זיך בינט מיט תבואה, צווייגן, בינטלעך האָלץ, און איר חידושט זיך, ווי שלעפּן דאָס דראָבנע מענטשן אַזוינע משאות? איר דערמאָנט זיך נאָר אָן די מוראַשקעס, ווען זיי טראָגן אויף זיך משאות פיל שווערער, פיל גרעסער ווי דער אייגענער גוף.

און נאָך דעם אַלעמען זעט מען אויך אין פעלד דעם כאַראַקטער פון יאַפּאַנישן פאָלק—די פיינערע שטריכן זיינע. ווי קאַרג עס זאָל נישט זיין דאָס לאַנד, ווי טייער עס זאָל נישט זיין פאַרן פויער יעדער שפּאַן ערד — פונדעסטוועגן זעט איר ווי ער האָט זיך פאַרגונען צו פאַרפלאַנצן אויך ביימער מער נישט צוליב שיינקייט—ביימער, וואָס בליען און גיבן נישט קיין פּירות.

מע באַמערקט נישט צווישן די פעלדער קיין בהמות, נישט קיין שאָף. אַלנפאַלס אין דער פּראָווינץ יאַמאָטאָ. פון וועלכער איך רייד איצטער, האָב איך זייער זעלטן אַזוינס געזען. וואָרים ווי קאָן מען דאָ האַלטן קי אָדער שאָף? ווו נעמט מען פאַר זיי פּאַשע? צייטנווייז דוכט זיך אויס, אַז דער גאַנצער מין בהמה פעלט דאָ אינגאַנצן. מענטשן זיינען נאָר פאַראַן און דעם מענטשנס הענט קענען חידושים באַווייזן.

די לאַנדשאַפט די יאַפּאַנישע איז דעריבער די אייגנאַרטיקסטע, וואָס איך האָב ביז איצטער געזען. די ערד-קולטור מאַכט אַנדערש איר אויסזען. מע האָט פון דער נאַטור אַרויסגעטריבערט אַלץ, וואָס איז ווילד און פּרימיטיוו, און אויף אַלץ ליגט די חתימה פון ערד-קולטור. אויף יעדן באַרג-אַרויף, אַפילו אויף די בערגלעך פון אַ פּאָר הונדערט פוס הויך, ציען זיך די גרינע טעראַסן. יעדע פלאַנצונג, יעדער געוויקס—מיט זיין אייגנאַרטיקן קאָליר פון בלאַט, בלום און בליט. און אַזוי בייטן זיך די ווייכע פאַרבן אין לאַנדשאַפט. דאָ און דאָרטן וואַקסן ביימער: סאָסנע, קליאָן—איבערצוברעכן די מאָנאָטאָנקייט פון לאַנדשאַפט. יעדע צען מינוט—אַ דערפעלע: אַ הונ-דערט אָדער מער הייזער, אַזוי ענג צונויפגערוקט איינס צום אַנדערן! צווישן די הייזער—שמאָלע, שמאָלע, ריינע געסעלעך. די הייזער — דינע ווענטלעך, שווערע קאַכלנע דעכער, אָדער—שווער, שווער און גלייך פאַרשניטן, מיט רייז-שטרוי געדעקט. צווישן די פעלדער ציט זיך דער הויכער אָנגעשאָטענער שטעג. אַ ריינער שטעג. מיט דעם שטעג ציט דעם מענטשנס ענערגיע רעכטס און לינקס.

דראָטענע צאַמען גרענעצן נישט פעלד פון פעלד.

מ׳הערט אַמאָל געזאַנג אין פעלד, אַ פּאָר האַלבע טענער, אַרויסגעקרייזלטע פון אַן ענגן האַלדז. מע הערט אַמאָל דאָס ברימדזשען אויף דעם דריי-סטרונעדיקן סאַמעסאָן, אַ גיטאַרע אַזאַ, וואָס עס דאַכט זיך, אַז נישט מע שפּילט, נאָר מע שטעלט

אָן די סטרונעס. דערטראָגן זיך קלאַנגען שטומע, וואָס עמיצער קלאַפּט אויס אויף דומפּן, לײדיקן פּײקל; טענער, וואָס זאָגן דעם אײראָפּעער זײער ווינציק. דורכשניטלעך איז שטיל אין פעלד. נאָר פון דער אײגנאַרטיקער און פילפאַרביקער שטילקײט שרײט אַרויס דעם מענטשנס פּראַצע.

## ראָזע לוקסענבורג*)

# אַ ב ר י ו.

### טײערע סאָניע!

„איך האָב דאָ איבערגעלעבט שאַרפע לײדן: אויפן הויף, וווּ איך שפּאַציר, קומען אָפט צו פאָרן מיליטערישע וואָגנצוגן. זײ זײנען אָנגעפּאַקט מיט זעק אָדער מיט אַלטע זעלנערישע שינעלן און העמדער, אָפט פאַרפלעקטע מיט בלוט. דאָ פּאַקט מען זײ אויס, מע פאַרטײלט זײ איבער די קאַמערן, ווו מע פאַרריכט זײ און מע לאַטעט זײ אויס. דערנאָך לאָדט מען ווײטער אָן די פורן מיט זײ און מע צעגיט זײ ווידער די זעלנער.

„ניט לאַנג איז אַהער געקומען אַזאַ וואָגן, אײנגעשפּאַנט ניט מיט פערד, נאָר מיט בופלאַקסן. צום ערשטן מאָל איז מיר אויסגעקומען נאָענט לעבן זיך צו זען די דאָזיקע חיות. זײ זײנען שטאַרקער און ברײטער געבויט ווי אונדזערע אָקסן. זײערע קאָפּ־שאַרבנס דערמאָנען אונדזערע ציגן, אײנגאַנצן שוואַרצע, מיט גרויסע מילדע אויגן. זײ שטאַמען פון רומעניע.

„די סאָלדאַטן, וואָס האָבן אָנגעפירט מיט די וואָגנצוגן, האָבן דערצײלט, אַז ס'איז זײער שווער געווען צו כאַפּן די דאָזיקע בופלאַקסן, און אַז ס'איז נאָך שווערער געווען זײ אָפּצוגעוווינען פון דער פרײהײט און זײ אויסצולערנען פירן משאות. מע שלאָגט זײ שרעקלעך.

„דערצו זײנען זײ נאָך געווינט צו די רומענישע פּעטע פּאַשע־פעלדער, און דאָ גיט מען זײ ווײניק און שלעכט עסן. זײ ווערן אַכזריותדיק אויסגענוצט אויף אַריבערצופירן די שווערסטע משאות. זײ קומען דערבײ אום זײער גיך.

אָט איז מיט עטלעכע טעג צוריק אַרײנגעפאָרן אין הויף אַזאַ וואָגן פול אָנגעלאָדן מיט זעק. די זעק זײנען געווען אָנגעלײגט אַזוי הויך, אַז בײם אַרײנפאָרן אין הויף האָבן די בופלאַקסן בשום אופן ניט געקאָנט אַריבערשלעפּן די משא איבער דער שוועל.

„דער זעלנער, וואָס האָט זײ געפירט, — זײער אַ האַרטער מענטש, — האָט זײ אָנגעהויבן אַזוי שטאַרק צו שלאָגן מיטן גראָבן הענטל פון דער בײטש, אַז די אויפגעבראַכטע אויפזעער האָבן אים געפרעגט:

---

*) א בארימטע דייטשישע רעוואָלוציאָנערין (א יידיש קינד), וואָס איז פאר דער אגיטאציע קעגן דער וועלט־מלחמה פארשפארט געוואָרן אויף איבער 3 יאָר דורך די דייטשן אין תפיסה און שפּעטער, דעם 15־טן יאנואר 1919, פאר רעוואָלוציאָנערע טעטיקייט דערהרגעט געוואָרן דורך דייטשישע מיליטער־לייט.

דער בריוו איז געשריבן צו דער פרוי פון בארימטן דייטשישן רעוואָלוציאָנער קארל ליבקנעכט.

— ניט־שוין־זשע האָסטו קיין רחמנות ניט אויף בעלי־חיים?

— אויף אונדז, מענטשן, האָט אויך קיינער קיין רחמנות ניט,— האָט ער מיט אַ בייז שמייכעלע געענטפערט און האָט נאָך שטאַרקער זיי גענומען שלאָגן.

„סוף־כל־סוף האָבן זיך די חיות אַריינגעשלעפּט דורכן טויער. ביי איינער פון זיי האָט זיך אָבער געגאָסן בלוט...

„סאָני! די פעל פונם בופלאָקס איז באַרימט מיט איר שטאַרקייט און דיקקייט. און אָט די דאָזיקע פעל איז צעריסן געוואָרן.

„די חיות זיינען ביים אויסלאָדן געשטאַנען גאָר שטיל, אויסגעמאַטערט, און דער בופלאָקס, ביי וועלכן ס'האָט זיך געגאָסן בלוט, איז געשטאַנען מיט אַזאַ אויסדרוק אויף זיין שוואַרצן פּנים און אין די מילדע, שוואַרצע אויגן, ווי ביי אַ פאַרוויינט קינד.

„איך האָב איבערגעלעבט אין מיין אומבאַהאָלפנקייט דעם דאָזיקן שטומען ווייטאָק. ווי ווייט, ווי ווייט זיינען די פרייע, זאַפטיקע, גרינע פּאַשע־פעלדער פון רומעניע!

„גאָר אַנדערש האָט דאָרט די זון געלויכטן, דער ווינט געבלאָזן. גאָר אַנדערש האָבן דאָרט געקלונגען די שיינע פייגל־לידער, דאָס פייפעריי פון די פּאַסטעכער!

„און דאָ איז אַ שוואַרצע, שרעקלעכע שטאָט; אַ שטיקנדיקע שטאַל, וועלכע רופט אַרויס עקל; פאַרשוויצט היי, אויסגעמישט מיט איבערגעפוילטן שטרוי; פרעמדע, ווילד־פרעמדע מענטשן, שרעקלעכע מענטשן, און קלעפּ... בלוט, וואָס רינט פון דער אָפענער וווּנד... אָ, מיין אָרעמער בופלאָקס,ביידע שטייען מיר דאָ אַזוינע מאַכטלאָזע!.

נחום י.

## די קאַץ אין מאַרק.

איינס און צוויי און הויך און שטאַרק,
גייט די קאַץ אַרויס אין מאַרק;
קויפן רעטעך, קויפן ריבן,
קויפן אוגערקעס און כריין...
קומט זי אויפן מאַרק צוגיין, —
ערשט ס'איז גאָרנישט ניט פאַרבליבן...
ווייס די קאַץ ניט וואָס צו טאָן,
טו און מאַך, וואָס הייבט מען אָן?
כאַפּט זי ערגעץ־ווו אַ ביין
און אַנטלויפט צוריק אַהיים.



# מעשיות פון אַ קליינעם וואַנדערער*).

(ערינערונגען פון אַ יידישן יינגל אין אוקראַינע בעת דער מלחמה און פּאָגראָמען).

פון י. דראַכלער.

זיין גליק איז געווען, וואָס די באָבע מיינע איז דעמאָלט גראָד ניט געווען און האָט ניט געהערט, ווי ער האָט אָנגערופן פייגעלען שלעפּערקע. אַפילו דעם מיט דער ווייסער באָרד, וואָס איז געווען דער עלטסטער איבער אונדז, האָט זי ניט געשוויגן, ווען ער האָט אונדז איינמאָל אָנגערופן שלעפּער. זי איז אַזוי אין כּעס געוואָרן דעמאָלט, די באָבע מיינע, אַז זי האָט זיך אַזש צעוויינט. ווי אַ קליין קינד האָט זי געוויינט, געוויינט און געשריען. „שיט אונדז ניט קיין זאַלץ אויף די ווונדן קיין זאַלץ שיט אונדז ניט. עס איז אונדז גענוג ווי, אַז מיר ווייסן אַליין אונדזער פינצטער מזל, אַז מע האָט אונדז פון אונדזערע היימען פאַרטריבן און מיר דאַרפן זיך וואַלגערן אין אָט דעם מיסט".

נישקשה די „ווייסע באָרד" איז אויך געווען ניט קיין קליינער כּעסן. ער האָט די באָבע מיינע געוואָלט אַרויסוואַרפן דערפאַר, וואָס זי האָט געוויינט און געשריען, נאָר איר גליק איז געווען, וואָס אַלע „בעזשענצעס" האָבן זיך פאַר איר אָנגענומען. אַזוי ווי דער מיטן קרומען פיסל האָט אָנגענומען די באָבע און זי געוואָלט אַרויסוואַרפן, האָבן זיך אַלע „בעזשענצעס" צו אים אַ לאָז געטאָן, צו דעם קרומען פיסל, און אים שיר ניט דערשטיקט.

דער פונם פּעטערבורגער קאָמיטעט איז ניט געווען אַזאַ בייזער ווי דער מיט דער ווייסער באָרד. ער האָט קיין איין מאָל אויף אונדז ניט געשריען. אַלע האָבן געמעגט ריידן מיט אים. ער איז געווען אַ הויכער אַזאַ, אַ בלאָנדער, אין בּרילן און האָט גערעדט יידיש, אַזוי ווי מיר אַלע האָבן גערעדט. „בעזשענצעס" האָט ער געזאָגט, הייסן מיר אויף רוסיש, אויף יידיש אָבער הייסן מיר היימלאָזע און ניט קיין „בעזשענצעס". האָבן מיר טאַקע אַלע געהייסן היימלאָזע, נאָכדעם ווי דער פּעטערבורגער קאָמיטעט איז געוואָרן דער עלטסטער איבער אונדז. אַפילו דער מיטן קרומען פיסל האָט אונדז שוין אויך אָנגעהויבן צו רופן היימלאָזע און ניט קיין קבצנים און שלעפּער.

אַ היימלאָזער איז בעסער געווען צו זיין ווי אַ „בעזשענעץ". די היימלאָזע האָבן שוין געהאַט בעטלעך, אויף וואָס צו שלאָפן, אַפילו מלבושים און שיך האָט אונדז דער פּעטערבורגער קאָמיטעט געגעבן און אַ שול פאַר קינדער האָט ער אויך געמאַכט. נאָר וועגן דער שול אונדזערער וועל איך אייך נאָך דערציילן.

.5

## אין שול.

איך גיי, געדענק איך, צום ערשטן מאָל מיט דער מאַמען אין שול און טראַכט זיך, אַז מסתּמאָ וועט מען מיך אין שול אַזוי אַלעס אויספרעגן, ווי אַ שטייגער: וויפיל איך בין אַלט, און ווי איך הייס, און צי איך קען שוין עפּעס לערנען און צי איך וועל זיצן שטיל אין קלאַס.

מיר קומען אַריין אין שול, קומט צו אַ מיידל, אַ גרויסע אַזאַ, ווי די מומע חוה, נאָר מיט אונטערגעשאָרענע האָר און ניט מיט אַ לאַנגן צאָפּ פון הינטן. און אַז די מאַמע זאָגט איר, אַז זי וויל מיך אָפּגעבן אין שול לערנען, טוט עס זיך אַ בייג אָן צו מיר, אָט דאָס מיידל, און הייבט גאָר אָן מיט מיר צו ריידן פּשוט יידיש. און פון לערנען און אַנדערע זאַכן פרעגט זי גאָר ניט. נאָר טרעפט, קינדער, וואָס זי פרעגט מיך? — צי איך האָב מיך ליב צו שפּילן, פרעגט זי. און נאָך איידער איך

*) זע „גר. ביימ." נום. 9.

ענטפער איר, נעמט זי מיך פאַר דער האַנט און פירט מיך אַריין אין אַ גרויסן צימער. איך טו אַ קוק: איבערן גאַנצן צימער — קליינע פירעקיקע טישן, און אַרום יעדן טיש שטייען צעשטעלט פיר בענקעלעך, און אויף די בענקעלעך זיצן קינדער, און יעדעס קינד טוט זיך, וואָס ס'ווילט זיך אים. איין ייִנגעלע זיצט און מאָלט אויף פּאַפּיר אַ קליינע בודקע אַזאַ מיט ווייסע און שוואַרצע פּאַסן ווי אויפן רינג-פּלאַץ; אַ צווייטס מאָלט אַ סאַמאָוואַר, מיט גלעזער, מיט בולקעלעך קליינע ביי דער זייט. זיין מאַמע, זאָגט ער, שטייט אין מאַרק פּונקט מיט אַזאַ סאַמאָוואַר און גלעזער און פאַרקויפט טיי מיט בולקעלעך, אַזוינע קליינע בולקעלעך ווי ביי אים אויפן פּאַפּיר; נאָר די סאָלדאַטן, וואָס קומען צו זיין מאַמען קויפן, קען ער, זאָגט ער, נאָך ניט מאַכן. און איין ייִנגעלע ווידער זיצט מיט פאַרשמירטע הענט און מאַכט פון ליים אותיות, פּונקט אַזוינע אותיות ווי אין בוך. די אותיות לייגט ער אויס אויף אַ ברעטל און זאָגט אַז ס'מאַכט: „דאָ פאַריכט מען קאַלאָשן". זיין טאַטע, זאָגט ער, האָט פאַריכט קאַלאָשן, איידער ער איז געגאַנגען אין דער מלחמה, און ביי זיי אין דער היים איז טאַקע דאָ פּונקט אַזאַ שילד.

און פייגעלע זיצט אויך מיט פאַרניעכעטע הענט ביי אַן אַנדער טישל מיט נאָך צוויי מיידעלעך און מאַכט זיך אַ הון מיט קליינינקע הינדעלעך. לעבן דעם אַנדערן מיידעלע שטייט שוין אַ פאַרטיק וויגעלע און זי קלעפּט נאָך פון ליים צוויי קליינינקע קינדערלעך.—פּונקט אַזוינע, זאָגט זי, ווי ביי דער שכנה זייערער, וואָס האָט אַ צווילינג, און וואָס, אַז זי לייגט זיי שלאָפן אין וויגעלע, לייגט זי איינס מיטן קעפּעלע אין איין זייט, און דאָס צווייטע מיטן קעפּעלע אין דער אַנדערער זייט. דאָס דריטע מיידעלע ווידער זיצט נאָר און קוקט, וואָס פייגעלע מיט דעם צווייטן מיידעלע טוען. זי האָט פיינט, זאָגט זי, צו פּאַטשקען זיך מיט אַזעלכע זאַכן. אַז פייגעלע וועט באַדאַרפן פּראָסע פאַר די הינדעלעך און דאָס צווייטע מיידעלע—קליידעלעך מיט פאַרטעכלעך פאַר די קינדער, וועט זי זיי, זאָגט זי, פאַרקויפן אין

גלייכן געלט. ביי זיי אין קראָם, זאָגט זי, פאַרקויפט מען אַלעס אין גלייכן געלט.

און איר ווייסט, קינדער? אפשר מער פון אַ וואָך צייט, געדענק איך, בין איך אַלץ געגאַנגען אין שול און האָב גאָר ניט געוווּסט, צי אָט די פייגע, וואָס מיט די אונטערגעשאָרענע האָר איז אונדזער לערערין. וואָרעם פון וואַנען זאָל איך וויסן?—אַז לערנען, זע איך, לערנט זי ניט מיט אונדז און מישן צו אונדז מישט זי זיך אויך נישט. ניט מער וואָס אַמאָל האָט זי געהאַט אַזאַ טבע נאָכצוטאָן יענעם. וואָס יענער זאָל ניט טאָן. קומט זי צו, פייגע די גרויסע, און זעצט זיך אַוועק לעבן אייך און טוט אויך דאָס זעלבע וואָס איר.

איינמאָל זיץ איך מיר אַזוי ביי איין טישל און וויל מאַכן פון ליים אַ קעלבעלע. קומט זי צוגיין, פייגע די גרויסע, און זעצט זיך אַוועק לעבן מיין טישל און מאַכט זיך אויך פון ליים אַ קעלבעלע. אָבער אַ קעלבעלע, זאָג איך אייך, גאָר ווי אַ לעבעדיקס. און אַז איך זע, אַז זי מאַכט אַזוי גוט קעלבעלעך, בעט איך זי שוין, אַז זי זאָל מיך אויך אויסלערנען אַזוי גוט צו מאַכן קעלבעלעך. פון דעמאָלט אָן, אַז איך פלעג עפּעס ניט וויסן אַזוי גוט, פלעג איך בעטן פייגע די גרויסע, זי זאָל מיר ווייזן. אַ סך זאַכן האָט זי מיך אויסגעלערנט, אַפילו לייענען און שרייבן האָט זי מיך אויסגעלערנט.

מער פון אַלעס האָב איך ליב געהאַט אויסצומאַכן כלערלי זאַכן פון ליים. פייגעלע ווידער האָט ליב געהאַט אויסצושערן זאַכנעס פון פּאַפּירן. האָב איך אַזוי לאַנג געקלעפּט און פייגעלע אַזוי לאַנג געשאָרן, ביז מיר האָבן זיך געמאַכט אַ גאַנץ דאָרף מיט שטיבער און פּלויטן אַרום די שטיבער, און אַ פעלד האָבן מיר געמאַכט מיט לעמעלעך און קעלבעלעך, און אַפילו אַ גאָרטן האָבן מיר אויך געהאַט לעבן יענעם הויז, וואָס איז געווען פייגעלעס. פייגעלע האָט זייער געוואָלט, אַז לעבן איר הויז זאָל זיין אַ גאָרטן. האָב איך איינמאָל, ווען מיר זיינען געגאַנגען שפּאַצירן, אָפּגעבראָכן אַ צווייגל פון אַ סאָסנע, און פון די קליינינקע צווייגעלעך אירע האָב איך געמאַכט ביימער. צוערשט האָבן מיר געמאַכט פלעצעלעך אַזוינע

פון ליים און אין יעדן פלעצעלע אַריינגעשטעקט אַ צווייגל און צעשטעלט זיי אַזוי אַרום פייגעלעס הויז, ביז ס'איז געוואָרן אַ גאָרטן.

און אַבי מיר האָבן זיך שוין געהאַט אין שול אונדזער דאָרף מיט אונדזער גאָרטן, פלעגט זיך שוין אונדז ניט גלוסטן אַהיים צו גיין. וואָרעם, וואָס האָבן מיר עפעס געהאַט זיך צו איילן, אַז עסן פלעגט מען אונדז געבן אין שול, און וואַרעמער ווי אין דער היים איז דאָ אויך געווען. פלעגן אַלע קינדער זיך צעגיין און איך מיט פייגעלען זיינען געבליבן. און ווען פייגעס די גרויסע איז אַריין אין איר צימער, האָבן מיר זיך אַוועקגעזעצט אין יענעם ווינקעלע, ווו אונדזער דאָרף איז געשטאַנען און אַזוי געשפילט זיך. און אַמאָל, אַז ס'האָט זיך אונדז פאַרוואָלט, האָבן מיר זיך גאָר ניט געשפילט, נאָר גלאַט אַזוי זיך געזעסן שטיל און זיך געקוקט אויף אונדזער דאָרף. פייגעלע האָט זיך געקוקט אויפן גאָרטן, און איך — אויף די לעמעלעך מיט די קעלבלעך. און כאָטש די לעמעלעך מיט די קעלבלעך זיינען געווען טויטע, איז אויב איך האָב נאָר געוואָלט, האָבן זיי געשפרונגען ביי מיר אויך. דאָס האָט מיך משהלע נאָניע אַמאָל אויסגעלערנט, יענער משהלע נאָניע, וואָס האָט געשפילט אויפן נעזל ווי אַנטאָש דער פאַסטוך אויפן פייפעלע. דאָס איז ניט קיין גרויסער קונץ. מ'נעמט און מע זעצט זיך אַוועק, און מע קוקט אַזוי גלייך אויף די ליימענע לעמעלעך און קעלבעלעך און מע שטעקט זיך אַזוי מיט אָט די צוויי פינגער אונטער ביידע אויגן—קומט אויס אַזוי, אַז פון איין לעמעלע ווערן צוויי לעמעלעך, און פון איין קעלבעלע — צוויי קעלבעלעך. איינס ליגט זיך שטיל און דאָס צווייטס שפרינגט.

אַן עבירה נאָר, וואָס די מלחמה איז צוגעקומען פלוצים ביז הינטער דער שטאָט און מ'האָט ניט געקאָנט מער גיין אין שול. די דייטשן האָבן פון עראָפּלאַנען געוואָרפן באָמבעס, אַזוינע גרויסע באָמבעס, וואָס ווען זיי פאַלן, זאָגט מען, אַרויף אויף אַ מענטשן, קען ער געהרגעט ווערן אויף טויט. אַפילו דעכער גאַנצע האָבן זיי געקאָנט צעשמעטערן אָט די באָמבעס. אַ קנאַק געטאָן אין דעם גרעסטן דאַך, און ער צעפליט זיך אויף פּיצ־פּיצלעך. טאַקע אַן אמתע מלחמה איז געווען ביי אונדז. נאָר וועגן דער מלחמה מיט די באָמבעס וועל איך אייך נאָך דערציילן.

(המשך קומט)

ל. מאָטעס.

# נאָך די טויבן.

דאָ אויפן בוידעם
און שוין אויפן דאַך —
קראַך!
עס פאַלן די שינדלען.
און די טויבן —
אַ הויב
און אַ פלי,
פאַר די אויגן שווינדלען...
שווינדלען פאַר די אויגן
ווייסע, געלע טויבן.

און טראַך,
טאַ—ראַ—ראַך,
באַך!...
אַראָפּ פונם דאַך,
און מיט פאַרלאָפענע אויגן,
צעבלוטיקטער נאָז,
ליגט,
חלומט פון טויבן
מאָטקע נאָז,
בערי—באָז.

יצחק האַראָוויץ.

# וואָס מיר זיינען, בלייבן מיר.

אָנטיילנעמער:

מרדכי — 12 יאָר אַלט
יואל — 9 " "
רחלע — 8 " "
דינה — 13 " "
שלמה — 12 " "

אַ שלאָפצימער. צוויי בעטלעך איינס אַנטקעגן אַנדערן. אויף איין בעטל ליגט מרדכי, אויפן צווייטן יואל. רעכטס—אַ טיר, וואָס פירט אין אַ צווייטן שלאָפצימער. צוויי פענצטער צום גאַס, האַלב נאָך זיבן אינדערפרי.

יואל: (זעצט זיך) אַ שיף־קאַפּיטאַן!

מרדכי: פאַרוואָס עפּעס וואָלסטו וועלן זיין אַ שיף־קאַפּיטאַן?

יואל: ווייל אַ שיף־קאַפּיטאַן קאָן אויספאָרן די גאַנצע וועלט.

מרדכי: ביסט אַ שוטה. מיט אַ שיף קאָן מען נאָר פאָרן אויפן וואַסער. די גאַנצע וועלט ליגט דאָך נישט אויפן וואַסער.

יואל: וועמען אַרט עס! איך וויל זיין אַ שיף־קאַפּיטאַן.

מרדכי: וועסט עס קיינמאָל נישט זיין

יואל: פאַרוואָס?

מרדכי: ווייל אַזוי.

יואל: וואָס אַרט דיך, אַז איך וועל יאָ זיין?

מרדכי: עס אַרט מיך נישט, נאָר דו וועסט נישט זיין.

יואל: (אויפגעבראַכט) פון וואַנען ווייסטו? דו ביסט נישט קיין נביא!

מרדכי: וועסט זען.

יואל: (שטעלט זיך אויף די קני) אַז דו רעדסט יאָ אַזוי, וועל איך דיר ווייזן, אַז איך וועל דאַווקע יאָ זיין אַ שיף־קאַפּיטאַן.

מרדכי: (סאַלוטירט יואלן מעשה סאָלדאַט) זייט געגריסט, הער קאַפּיטאַן! אָבער זעט, אַז אייער שיף זאָל נישט שווימען ביי אייך אין בעט!..

יואל: (שרייט) מאַמע!

די טיר עפנט זיך. מרדכי באַהאַלט זיך גיך אונטער דער קאָלדרע און מאַכט זיך, אַז ער שלאָפט. עס קומט אַריין רחלע.

רחלע: די מאַמע איז אַרויסגעגאַנגען.

מרדכי: (רעקט זיך גיך אויף) רחלע, יואל איז געוואָרן אַ שיף־קאַפּיטאַן!

יואל: (צו רחלען) איך בין נאָך נישט געוואָרן—איך וועל ווערן.

רחלע: (קוקט אויף יואלן, דערנאָך אויף מרדכין) וואָס מיינט אַ שיף־קאַפּיטאַן?

מרדכי: איינער, וואָס טרייבט אַ שיף.

יואל: אַ גרויסע שיף.

רחלע: (מיט געבעט) איך וויל אויך.

יואל: אַ מיידל קאָן קיין שיף־קאַפּיטאַן נישט זיין.

רחלע: פאַרוואָס?

יואל: ווייל אַזוי.

רחלע: פון וואַנען ווייסטו?

יואל: איך ווייס.

מרדכי: רחלע, אַ מיידל קאָן יאָ זיין אַ שיף־קאַפּיטאַן.

יואל: רחלע, ער נאַרט דיך אָפּ. דאָס רייצט ער זיך מיט דיר.

מרדכי: רחלע, גלויב אים נישט. דו וועסט זיין אַ שיף־קאַפּיטאַן—איך זאָג דיר.

יואל: דו וועסט נישט!

מרדכי: דו וועסט יאָ!

רחלע: (צו יואלן, מיט שטאָלץ) איך וועל יאָ זיין.

מרדכי: (רייצט זיך מיט יואלן) זי וועט יאָ, זי וועט יאָ זיין!

יואל: (קוויטשעט) מאַ—מע!

די טיר עפנט זיך. מרדכי באַהאַלט זיך גיך אונטער דער קאָלדרע און מאַכט זיך, אַז ער שלאָפט. עס קומט אַריין דינה.

דינה: וואָס טוט זיך דאָס?

יואל: (חײנט) מרדכי רײצט זיך מיט מיר.

מרדכי: (רעקט זיך אויף) אַ ליגן!

יואל: נישט קײן ליגן. פרעג רחלען.

רחלע: אַ ליגן!

מרדכי: איך האָב נאָר געזאָגט, אַז רחלע וועט זײן אַ שיף־קאַפּיטאַן.

דינה: ווער, רחלע וועט זײן אַ — כאַ־כאַ־כאַ!

יואל צעלאַכט זיך הויך. מרדכי קוליעט זיך איבער אין בעט.

מרדכי: (שפּרינגט אַראָפּ פון בעט) ווײסט איר, קינדער, וואָס איך האָב באַשלאָסן צו זײן?

אַלע: וואָס?

מרדכי: (ציט זיך אויס, שטאָלץ) איך וועל זײן...

יואל: אַ גאָרנישט!

געלעכטער.

מרדכי: איך וועל זײן...

דינה: אַ שוטה!

געלעכטער.

מרדכי: אַ מאַטאָרמאַן אויף דער באַן — אָט וואָס איך חעל זײן!

יואל: זע־נאָר, ווער ס'וועט זײן אַ מאָטאָרמאַן אויף דער באַן! וועסט נאָך איבער־קערן אַלע פּאַסאַזשירן.

מרדכי: יאָ, אַ מאָטאָרמאַן וועל איך זײן! און מײן באַן וועט לויפן שנעלער פון אַלע באַנען אין דער וועלט. און פײַפן וועט מײן באַן אָט אַזוי — (לײגט אַרײן פיר פינגער אין מויל און גיט אַ שטאַרקן פײַף).

דינה: (פאַרשטעלט זיך די אויערן) פײַפן, דאָס אַלעס וואָס דו קאָנסט. קײן שענערס ווי אַ מאָטאָרמאַן האָסטו זיך נישט געקאָנט אויס־קלײַבן?

מרדכי: (קרימט זיך) אפשר זאָל איך גאָר זײן אַ דאָקטאָר?

דינה: וואָס־זשע מײנסטו — שענער ווי אַ מאָטאָרמאַן.

מרדכי: מוחל! איך וויל נישט האָבן צו טאָן מיט קראַנקע מענטשן.

יואל: קראַנקע מוז מען העלפן.

דינה: אַוודאי מוז מען.

מרדכי: וואָס־זשע בין איך שולדיק? פאַרוואָס ווערסטו נישט קײן דאָקטאָר?

יואל: (צו דינהן) אַ מײדל קאָן אויך זײן אַ דאָקטאָר.

דינה: (שטאָלץ) איך וועל זײן אַ לערערין!

מרדכי: אַלע קינדער וועלן דיך פײַנט האָבן.

רחלע: (צו דינהן) איך נישט.

דינה: מיך וועלן די קינדער נישט פײַנט האָבן. איך וועל זײן גוט צו זײ.

מרדכי: דאָס זאָגסטו נאָר איצט אַזוי.

דינה: יאָ, אַ לערערין וועל איך זײן. און איך וועל אויסקלערן פאַרשײדענע שפּילן פאַר די קינדער פון מײן קלאַס. און מעשהלעך וועל איך זײ אויך דערצײלן. און אַז איך וועל ענדיקן לערנען, וועל איך זײ נעמען אויף שפּאַציר, זײ ווײַזן שײנע זאַכן און זיך שפּילן מיט זײ, ווי מיט אמתע חברים. נײן, מיך וועלן די קינדער נישט פײַנט האָבן.

רחלע: (לויפט צו צו דינהן) וואָס זאָל איך זײן?

דינה: (גלעט איר) דו זאָלסט זײן אַ גוט מײדעלע?

רחלע: נײן, איך וויל נישט. איך וויל זײן עפּעס אַנדערש.

יואל: רחלע, ווילסט נישט זײן קײן גוט מײדעלע.

רחלע: יאָ, אָבער איך וויל זײן עפּעס אַנדערש אויך.

מרדכי: ווײסט איר וואָס? רחלע וועט זײן אַ זינגערין.

רחלע: יאָ, איך וועל זײן — נײן, איך וויל נישט זײן קײן זינגערין.

דינה: שאַ, רחלע וועט שפּילן אויף אַ פּיאַנע.

רחלע: איך וועל זײן אַ... (פאַרטראַכט זיך, דערנאָך לויפט זי צו צו דינהן) וואָס וועל איך זײן?

דינה: רחלע וועט שפּילן אויף אַ...

רחלע: פּיאַנע! פּיאַנע! פּיאַנע!

שלמה: און ווײסט איר, קינדער, וואָס איך וועל זײן?

אַלע: וואָס?

שלמה: טרעפט!

מרדכי: נישט קיין מאַטאָרמאַן.

יואל: נישט קיין שיף־קאַפּיטאַן.

דינה: נישט קיין לערערין.

רחלע: נישט קיין...

מרדכי: קיין פּיאַנע — אַוואַדע נישט.

געלעכטער.

שלמה: אַ דיכטער — אָט וואָס איך וועל זיין!

דינה: אַ דיכטער דאַרף מען קאָנען זיין.

יואל: נישט יעדער קאָן זיין אַ דיכטער.

מרדכי: און שלמה אַוואַדע נישט.

רחלע: וואָס מיינט אַ דיכטער?

דינה: אַ דיכטער מיינט... דו וועסט נישט פאַרשטיין, וואָס אַ דיכטער מיינט.

רחלע: איך וועל יאָ פאַרשטיין.

שלמה: (עפנט אַ בוך און ווייזט רחלען) זעסט, רחלע, אַ דיכטער מיינט דער, וואָס שרייבט אָט־די זאַכן! איצט ווייסטו?

רחלע: יאָ.

מרדכי: זאָג מיר נאָר, גרויסער דיכטער, וועגן וואָס וועסטו שרייבן?

יואל: וועגן פייגל מסתּמא.

דינה: ניין, וועגן בלומען. אַלע דיכטער שרייבן וועגן בלומען.

רחלע: (צו שלמהן מיט געכעס) בלומען, בלומען!

שלמה: איך וועל שרייבן — וועגן אַלץ וועל איך שרייבן! נאָר איידער איך וועל זיך זעצן שרייבן, וועל איך ל—אַ—נ—ג אַרומגיין און טראַכטן. מעשהלעך וועל איך אויך שרייבן!

מרדכי: אַלץ ווילט זיך אים שרייבן.

יואל: מעשהלעך שרייבן דאַרף מען קאָנען.

דינה: אַלץ דאַרף מען קאָנען.

רחלע: מעשהלעך איז שיין!

שלמה: (פאַרחלומט) מיינע מעשהלעך וועלן זיין אַזעלכע שיינע און ווייטע... קיין גנבים און רויבער וועלן אין מיינע מעשהלעך נישט זיין... שטילע מעשהלעך... שיינע מעשהלעך...

מרדכי: שאַ, ווייסט איר וואָס? לאָז אונדז שלמה דערציילן אַ מעשה.

יואל: וועלן מיר טאַקע זען, צי ער קאָן.

רחלע: אַ מעשהלע! אַ מעשהלע!

שלמה: גוט, איך וועל אייך דערציילן.

דינה: לאָמיר זיך אַלע אַנידערזעצן אויפן דיל.

יואל: און שלמה וועט שט־ין.

אַלע, חוץ שלמהן, זעצן זיך אויס אויפן דיל.

שלמה: (גייט איבערן צימער און רייבט דעם שטערן. פּלוצים שטעלט ער זיך אָפּ, קוקט אויף יואלן און מאַכט אַ מינע, פון וועלכער ס'איז קאָנטיק, אַז עפּעס איז אים איינגעפאַלן) איך וועל אייך דערציילן אַ מעשהלע וועגן אַ שיף־קאַפּיטאַן.

אַלע: (צו יואלן) או—ו—ו.

יואל לאָזט אַראָפּ דעם קאָפּ.

שלמה: אַמאָל איז געווען אַ שיף־קאַפּיטאַן. איינמאָל האָט דער קאַפּיטאַן גענומען זיין שיף און זיך אַרויסגעלאָזן אויף אַ ווייטער־ווייטער רייזע. דער טאָג איז געווען אַ שיינער און די זון האָט געשיינט. דער ים איז געווען אַ שטילער און די שיף האָט זיך נישט געשאָקלט. (צו יואלן) מיט אַמאָל האָט אויסגעבראָכן אַ גרויסער שטורעם. (יואל ציטערט אויף) עס האָט אָנגעהויבן צו דונערן און צו בליצן און די שיף האָט זיך גענומען וואַקלען. האָט דער קאַפּיטאַן באַפוילן, אַז אַלע זעלנער זאָלן קומען אויפן דעק.

אַלע, חוץ יואלן, רוקן זיך צו נעענטער צו שלמהן.

יואל: און די שיף האָט זיך נאָך אַלץ געוואַקלט?

שלמה: וואָס ווייטער האָט די שיף אַלץ שטאַרקער זיך געוואַקלט. איז דער קאַפּיטאַן אַרומגעלאָפן אין אַלע זייטן און געהאַלטן אין איין באַפעלן. די זעלנער האָבן צעבונדן די אַנקערס, געלאָפן אויף די לייטערס און געטאָן אַלץ, וואָס דער קאַפּיטאַן האָט געהייסן. דער קאַפּיטאַן איז געשטאַנען אויפן דעק און געקוקט מיט אַ לאַנגן שפּאַקטיוו. די מענטשן האָבן זיך געשראָקן און די קינדער האָבן געוויינט. (צו יואלן) פּלוצים האָט זיך דערהערט אַ קראַך!

דינה: בררררר.

יואל: (צו דינהן, צעשראָקן) וו—וו—וואָס האָט—סס—סטו זיך דער—ררר—שראָקן?

שלמה: די שיף איז געלעכערט געוואָרן און זי האָט גענומען זינקען.

דינה, רחלע און יואל נעמען זיך אַרום.

דינה: (צעשראָקן) און דערנאָך?

שלמה: די שיף איז געזונקען און געזונקען, ביז...

אלע: ביז!..

שלמה: ביז... ביז איך האָב זיך אויפגעכאַפּט פון שלאָף.

מרדכי צעלאַכט זיך; דינה, יואל און רחלע זיפצן אָפּ.

דינה: (שטייט אויף) אַ חלום. דאָס איז בלויז אַ חלום.

יואל: (שטייט אויף) כ'האָב פיינט אַזעלכע חלומות.

מרדכי: ווילסט דאָך זיין אַ שיף־קאַפּיטאַן.

שלמה: (ווינקט צו יואלן) וועגן אַ מאַטאָרמאַן האָב איך אויך אַ מעשהלע.

יואל: דערצייל.

מרדכי: (מאַכט מיט דער האַנט) זיינע מעשיות! זאָל ער שוין בעסער נישט דערציילן...

רחלע: (איז די גאַנצע צייט געשטאַנען פאַרטראַכט. מיטאַמאָל שטייט זי אויף, צו שלמהן) דערצייל, דערצייל.

שלמה: די מעשה וועגן דעם מאַטאָרמאַן הייבט זיך אָן אַזוי...

מרדכי: איך האָב אייך אַלעמען אָפּגעגאַרט. איך וועל קיין מאַטאָרמאַן נישט זיין...

יואל: אויב אַזוי, ווער איך אויס שיף־קאַפּיטאַן.

דינה: קינדער, ווייסט איר וואָס? לאָמיר בלייבן, וואָס מיר זיינען.

אלע שליסן זיך אָן אין אַ ראָד און טאַנצן זינגענדיק: „לאָמיר בלייבן, וואָס מיר זיינען“.

פאָרהאַנג.

# אונדזער קלוב.

## בינען־ווינקל.

### אויסשטאַטונג פון אַ בין.

1. אַ הוט מיט אַ רימענדל. 2. אַ קאַרטענע אָדער פלאַנעלענע העמדל (מיט צוויי קעשענעס פון פאָרנט). 3. האַלדזבאַנד. 4. אויבערזאָקן אָדער וויקלשנורן. 5. אַ שטאַרקער ברוינער פּאַס (3—5 סמ. די ברייט מיט אַ האַפּשיקל). 6. געשנורעוועטע שיך.

אויף אַן אויספלוג: 1. אַ שטעקן (די הייך פון סקויט; צעטיילט אויף סאַנטימעטערס). 2. נאָטיצביכל און בלייפעדער (אין דער לינקער קעשענע פון העמדל); 3. אַ צוזאַמענגעלייגט בעטערל; 4. אַ זייגער (געווונטשן); 5. רוקזאַק (פון ברעזענטשטאָף. אונטן ברייטער, אויבן שמעלער. רימענס פון 4 ס״מ די ברייט אונטערגעלייגט מיט שטאָף). אין רוקזאַק ביי גרעסערע עקסקורסיעס: א) גאַטקעס, שקאַרפעטקעס, טיכלעך; ב) אַ טאָרבעלע מיט זאַכן צום וואַשן זיך (זייף, האַנטוך, קעמל, בערשטל צו די האָר און ציין א״א); ג) צוויי טאָרבעלעך אויף שפּייז; ד) אַ טאָרבעלע מיט כלים צום עסן (אַ מעטאַלן קוביק מיט אַן אויער, לעפל, גאָפּל, מעסער, טיי א״א); ה) אַ טאָרבעלע אויף קלייניקייטן (מכשירים צום נייען, שוועבעלעך, שפּאַגאַט, דראָט, אַ ברעטל א״א); 6. לאַפּטשעס (נאָר ביי גרעסערע עקסקורסיעס); 7. אַ טעפּעלע אויף וואַסער (אויפגעהאַנגען אויפן רימען פון רוקזאַק); 8. אַ קאָלדרע אָדער פעלערינע (איינגעוויקלט איבערן רוקזאַק).

דער גאַנצער רינג האָט: 1. אַ רידל; 2. אַ העקל; 3. לייוונט אויףביידלען; 4. קעטעלע; 5. סיגנאַל־פענדל; 6. שטריק; 7. לאַמטערנע אָדער באַטאַרייקע.

דער רינגער האָט: 1. קאַרטע; 2. קאָמפּאַס; 3. פייפל (אויף אַ שנירל); 4. שטעקן; 5. דאָס רינג־פענדל און נומ. פון קיים.

אויסגעאַרבעט דורכן עקזעקוטיוו פון „בין־קיים־שלאָס, ווילנע. I

---

## דער פרימאָרגן פון די ווילנער יידישע שולן.

שבת, דעם 18־טן פעברואַר, האָט דער ווילנער צענטראַלער בילדונגס־קאָמיטעט איינגעאָרדנט אַ פרימאָרגן פון די יידישע שולן. דאָס פּראָגראַם איז אויסגעפירט געוואָרן פון די שילער. צווישן אַנדערע זיינען געשטעלט געוואָרן „פעטער שניער“ פון מ. בראָדערזאָן (געדרוקט אין די „גרינינקע ביימעלעך“. דעם שול־פרימאָרגן האָבן באַזוכט טויזנטער מענטשן.

אַלע זיינען אַוועק צופרידענע און זאַט פון די איינדרוקן פון די שולן — ווי מע זעט פון די אַנעקדאָטן.

אַלע זיינען אַוועק אַהיים אַנטציקטע.

## אַ נייע פורים־שפּיל.

עס איז שוין געוואָרן אַ מנהג אין ווילנע, אַז אַלע פורים שטעלט דער יידישער לערער־סעמינאַר אַ נייע פורים־שפּיל. ווי מע גיט אונדז איבער גרייט זיך דער סעמינאַר אויך היינטיקן פורים צו שטעלן אַ נייע פורים־שפּיל.

# פון דער גרויסער וועלט.

## ווי לאַנג קאָן מען לעבן אָן עסן?

לויט די אויספאָרשונגען, וואָס זיינען געמאַכט געוואָרן פון אַן אַמעריקאַנער וויסנשאַפטס-געזעלשאַפט קען אַ פויגל לעבן אָן עסן 9 טעג, דער מענטש קאָן הונגערן 12 טעג, דער הונט — 20 טעג, די זשאַבע — 360 טעג, אַ שלאַנג — 800 טעג.

## פון טויב — הערנדיק.

דער דייטשער אינזשיניער האַלוואַרד האָט דערפונדן אַן אַפּאַראַט, וואָס מאַכט טויבע פאַר הערנדיקע. העכער 50 פּראָצענט פון די טויבע קינדער, וואָס געפינען זיך אינעם קינדער-אַנשטאַלט פאַר טויבע אין הול, האָבן מיט דער הילף פונעם אַפּאַראַט אָנגעהויבן צו הערן. דער נייער אַפּאַראַט איז ענלעך צו אַ ראַדיאָ-אַפּאַראַט. דער קלאַנג ווערט פֿריינגעפירט אין די איינעווייניקסטע פּאַרטיעס פונעם אויער.

## אַ וואַלקן-קראַצער 85 שטאָק הויך.

אין דעטראָיט (אַמעריקע) האָט מען איצט אָנגעהויבן צו בויען אַ וואַלקן-קראַצער, וואָס וועט איבערשטייגן אַלע אַנדערע. ער וועט האַלטן 85 שטאָק די הויך. בלויז דער איפּל-טורעם אין פּאַריז וועט זיין אַביסל העכער.

## 9½ קילאָמעטער — דער טיפסטער אָרט אין ים.

אויף אַ יאַפּאַנישער מאַך-שיף האָבן לעצטנס אַ רייי געלערנטע געמאַכט אויסמעסטונגען פון די ים-טיפענישן. ס׳איז פעסטגעשטעלט געוואָרן ענדגילטיק, אַז דאָס טיפסטע אָרט אין שטילן אָקעאַן געפינט זיך אין שכנות פון אינזל-אַרכיפּעלאַג ראָנין, צו מזרח פון יאַפּאַן. די טיפקייט דערגרייכט דאָרטן 9.435 מעטער.

## אַן אוצר פון 5-טן יאָרהונדערט.

ביי שענעדין (אונגאַרן) האָט מען די טעג געפינען איינגעגראָבן אין דער ערד אַ זעלטענעם אוצר, וועלכער ליגט שוין דאָרטן באַגראָבן, ווי מ׳האָט פעסטגעשטעלט לויט די געפונענע גאָלדענע חפצים, פון 5-טן און 6-טן יאָרהונדערט, פון די צייטן פון דער גרויסער פעלקער-וואַנדערונג.

דער אוצר זאָל האָבן באַגראָבן דער פירער פון גערמאַנישן שבט געפּיצן, ערב דער גרויסער שלאַכט זיינער מיט די אַוואַרן. דער אוצר אַנטהאַלט 92 פאַרשיידענע גאָלדענע חפצים, פון זיי אַ סך אויסגעזעצטע מיט טייערע שטיינער, דעם אַ גרויסע צאָל גאָלדענע מעדאַליעס.

# דאָס פריילעכע ווינקל.

## 2) איך טרעף!

נעמט זיך פריין 3 צאָלן אונטער 10; איין צאָל פון זיי דאָפּלט; צום באַקומענעם רעזולטאַט גיט צו 3; די באַקומענע סומע כפּלט אויף 5; צום רעזולטאַט גיט צו איינע פון די איבעריקע פריינגענומענע צאָלן; די סומע כפּלט אויף 10; צום רעזולטאַט גיט צו די דריטע פון די פריינגענומענע צאָלן; פון דער סומע נעמט אַראָפּ 150; די געבליבענע ציפערן ווייזן די צאָלן, וואָס איר האָט זיך פריינגענומען.

פּרוווט עס קאָנטראָלירן אויף אַנדערע צאָלן!

## אויפגאַבע.

ווי קען מען פונאַנדערשטעלן 12 שטולן אין 4 רייען צו 4 שטולן אין אַ ריי?

## צום נומ. 8.

געטראָפן: זלמן זיידעל, טובער משה, (דונילאָוויטש); צאַרקאָ יעקב, דאַן פייווע, בריסאַנישסקי לייב, (ווילנע); פנחס כידעקל (שאַרקאָווטשיזנע); יחזקאל ווערבע, ציילע האַפּשטיין, ג. וואַליק, ט. קאָפּוסטע, לעווינגער, באָק, פּליאַש, קלימבורד, גאַמערמאַן, לאַנגער, גלאָז, שער, שטערן, בורניק עטל, בורניק איטע, בעקער, שאַמעס, דיכטער, קאָס, שניידערמאַן, ליבערמאַן, טויבער, קריוואָס, גאָלדבערג, גרוווער, ברוינשטיין, לאַבער, פלייש ער, בעקערינג, קאַטעלמאַן, טעפּער רחל, סטאָליאַר, צימערמאַן, בלוווער, עזריאל גיעפּאַמנישטע, חזן (ראַזשישטש).

רעדאַקטאָר-אַרויסגעבער ש. באַסטאָמסקי. Redaktor--wydawca Sz. BASTOMSKI.

Drukarnia Sp. Wytw.-Handlowe. Wilno, Trocka 7.